# Oriya tili

Vikipediya, ochiq ensiklopediya

**Oriya tili**, odri, utkali — hindevropa tillari oilasi hind-oriy tillari guruhiga mansub. Hin-distonning asosiy tillaridan biri va Orissa shtatining rasmiy tili. Qoʻshni Andhra Pradesh, Madhya Pardesh va Bihor shtatlarida ham Tap-kalgan. 25 mln.dan ortiq kishi soʻzla-shadi. Tuzilishi jihatidan koʻproq bengal tiliga oʻxshaydi. Asosiy xusu-siyatlaridan biri — soʻz oxirida qisqa unlilarning saqlanishi natijasida undosh bilan tugagan soʻzlarning juda ozligidir. Dialektal jihatdan Oriya tili nisbatan bir xil boʻlib, jan.-gʻarbda bhatri lahjasigina ajralib turadi. Yozma yodgorliklari 11 — 13-asrlardan mavjud boʻlsada, hozirgi til 19-asrning 2-yarmidan shakllangan. Qad. brahmi yozuvi asosida shakllangan, harflar shakli boshqa hind yozuvlaridan farq qiladigan oʻz yozuviga ega.[1]

## Manbalar

1. Oʻ zME. Birinchi jild. Toshkent, 2000-yil


*Ushbu maqolada Oʻzbekiston milliy ensiklopediyasi (2000-2005) maʼlumotlaridan foydalanilgan.*


*Jahon tillaridan biri haqidagi ushbu maqola chaladir. Siz uni boyitib, (https://uz.wikipedia.org/w/index.php?title=Oriya_tili&action=edit) Vikipediyaga yordam berishingiz mumkin.*